## 11-MA’RUZA. SHARQ VA G‘ARB MA’RIFATCHILIGI TIPOLOGIYASI: FRANSUZ VA JADID MA’RIFATCHILIGI

**REJA:**

1. Ma’rifatchilik adabiyotining mazmun-mohiyati.
2. G‘arbda ma’rifatchilik harakati.
3. Fransuz ma’rifatchiligining o‘ziga xos xususiyatlari.
4. Turkistonda jadidchilik harakatinig yuzaga kelishi.
5. Jadid adabiyotida yangi estetikaning shakllanishi.

***Tayanch tushunchalar:*** *Ma’rifatchilik, ma’rifatchilik harakati, Sharq ma’rifati, G‘arb ma’rifatchiligi, jadid adabiyoti*.

Sharq ma’rifatchiligining mohiyati, G‘arbda ma’rifatchilik va uning ta’siri xususida so‘zlashdan avval “ma’rifat nima“, degan savolga javob izlash zarur. Ma’rifat arabcha so‘z bo‘lib, “arafa” fe’lidan olingan “miymiy masdar“dir. Uning ma’nosi – “bilimdonlik“. Islomiy nuqtai nazardan qaraydigan bo‘lsak, ma’rifatning, ya’ni bilimdonlikning asosi o‘zining kimligini, hayotdagi o‘rnini va maqsadini, burchi va mas’uliyatlarini anglashdan boshlanadi. Ana shularni to‘g‘ri anglab yetmagan inson har qancha bilimli bo‘lsa ham, ma’rifatli hisoblanmaydi. Binobarin, ma’rifatning avvali Haq taolloning borligini mushohada etishdan boshlanadi, ya’ni “ma’rifatulloh” bu Allohni tanish, Uning har bir yaratig‘idan qudratini anglash. Tasavvuf ta’limotiga ko‘ra insonni kamolotga yetkazuvchi yo‘llardan biri “Ma’rifat” deya atalishi ham bejiz emas.

Ma’rifat so‘zining yana bir ma’nosi bilish nazariyasi, genesiologiya, ya’ni borliqni, dunyoni bilish, uning aniqligi, manbai va shakllari haqidagi falsafiy ta’limot sanaladi. Demak, har qanday ilm-fan mohiyatida ma’rifat zohir bo‘ladi. Ammo jahon adabiyotidagi ma’rifatparvarlik ulkan hodisadir. Chunki, adabiyotda har qanday yaratiq va umumbashar ma’rifati universal tarzda badiiy aks etishi mumkin. Bu borada Alisher Navoiyning ma’naviy xazinasini eslash kifoya:

*Borchasida zikr-u sujud angladi,*
*Ma’rifatullohg‘a shuhud angladi.*

Jamiki yaratiqlar ichida insonning sharif qilib yaratilganligini anglash ma’rifat mohiyatini yorqinroq tushunishga asos bo‘ladi.

Azal- azaldan asl ijodkorlarning badiiy asarlarida inson muammosi talqin qilingan. Ayniqsa, Sharq mumtoz adabiyotida inson muammosi tizimli, poetik ijod tamoyillariga muvofiq yoritilgan. Masalan, “Qutadg‘u bilig“,

“Xamsa” kabi yirik obidalar asosida inson muammosining universal yechimi aks etgan. Demak, jahon ma’rifatchiligining eng oliy namunalari Sharq islom poetik tafakkurida pishib yetilgan.

O‘zbek adabiyoti tarixida Sharq uyg‘onish davrining ibtidosidan to
XIX asrning oxirlariga qadar badiiy asarlarni yuksak ma’rifat ustiga qurish an’anasi mavjud bo‘lgan. Sharqda ko‘tarilgan bunday ulug‘ ma’rifat mash’ali G‘arb ma’rifatiga o‘z ta’sirini ko‘rsatmay qolmagan. XVIII asrga kelib G‘arb mamlakatlarining ijtimoiy, madaniy hayotida ma’rifatchilik ijtimoiy harakat sifatida namoyon bo‘lsa-da, ushbu davrning eng buyuk asarlarida ham umuminsoniy ma’rifatning badiiy qirralari talqin qilingan. Yevropa mamlakatlarida XVIII asrga kelib, turli tuzumlar hukmron edi. Shu bois G‘arb adabiyotida ma’rifatchilik harakati har xil davrlarda yuz bergan. Angliyada mutlaq hokimiyat barham topib, yangi boshqaruv tizimi yo‘lga qo‘yilgan bo‘lsa, Fransiyada hali hamon mutlaq hokimiyat tizimi mavjud edi. Germaniyada mamlakat mayda knyazlik va gersoglarga, Italiyada kichik davlatlarga bo‘lingan. G‘arbdagi ijtimoiy-siyosiy kuchlarning maqsadi mavjud tuzumni parchalab, ma’rifatchilik harakatini keng yoyishdan iborat edi. G‘arbda ma’rifatchilik tor ma’noda burjua jamiyatining mavjud tuzumiga qarshiligini bildirsa, keng ma’noda xalqni ommaviy ravishda bilimli, ma’rifatli qilishdan iborat bo‘lib, aqliy harakatni ifodalar edi. Yevropada bunday tizimni yo‘lga qo‘yish uchun ommaviy axborot vositalari, adabiyot va san’atdan keng foydalanilgan. XVII– XVIII asrlarga kelib, mavjud ijtimoiy tuzumga qarshi o‘laroq(,) Yevropa mamlakatlari va Shimoliy Amerikada yuzaga kelgan g‘oyaviy harakatning so‘z san’atida aks etishi ma’rifatchilik adabiyoti, deb nomlangan.

Ma’rifatchilikning yuzaga kelishi Yevropada turli davrlarda yuz berdi. Dastlab, Angliyada shakllangan ma’rifatchilik ijt(i)moiy-siyosiy vaziyatning o‘nglanishi bilan qit’aning boshqa hududlariga tarqagan. O‘z navbatida ma’rifatchilik harakati G‘arb mamlakatlarining o‘zida ham bir necha davrlarga bo‘linadi. Masalan, Angliyada ma’rifatchilik 3 davrni o‘z ichiga oladi:

1) 1688–1730-yil – ilk ma’rifatchilik bo‘lib, jurnalistika rivoji

va yangi dramatik janrlarning paydo bo‘lishi;

2) 1730–1750-yillar – ma’rifatchilik romanlarining paydo bo‘lishi va gullab-yashnashi;

3) 1750–1790(89)-yillar – ma’rifatchilik mafkurasida tushkunlik alomatlarining paydo bo‘lishi, sentimentalizm adabiy oqimining yuzaga kelishi bilan xarakterlanadi.

Yozuvchi, jurnalist Daniyel Defo (1660–1731) Angliya ma’rifatchiligining atoqli namoyandalaridan biridir. U jurnalist sifatida ko‘p sonli maqola va pamfletlar yozgan hamda ularda feodal- aristokratlar bilan cherkov reaksiyasini fosh qilgan.

D.Defo davri kitobxonlari adabiyotga, xususan, nasrga shunday talablar qo‘yadilar: hikoya ajabtovur narsalar haqida bo‘lishi, boshqalardan ajralib turishi va shu bilan bir qatorda to‘qima bo‘lmasligi kerak. Uning “RobinzonKruzo” romani ana shunday talablarga to‘la mos keladigan asardir. Ushbu roman Angliya ma’rifatchiligining hujjatli nasri namunasi hisoblanadi. Fikrimizni Robinzonning proobrazi – real odam, shotlandiyalik matros Selkrik ekanligi ham tasdiqlaydi. U kimsasiz orolda 4 yil-u 4 oy yashaydi. D.Defo romanning birinchi qismidan so‘ng ikkinchi va uchinchi qismlarini yozadi. Ammo asarning birinchi qismi katta shuhrat qozonadi. Romanning asosiy qismi yolg‘iz insonning kimsasiz orolda yovuz tabiat kuchlari bilan yuzma-yuz olishuviga bag‘ishlangan. D.Defo adabiyotda birinchilardan bo‘lib yaratuvchanlik mehnati mavzusini ko‘tardi. Mehnat Robinzonning odam bo‘lib qolishiga yordam berdi. Voqealarning sodda, qiziqarli tilda hikoya qilinishi asarning o‘qishli bo‘lishini ta’minlagan. “Robinzon Kruzo” romani keyingi davr adabiyotigakatta ta’sir o‘tkazdi.

Yana bir ma’rifatparvar ijodkor Jonatan Sviftdir. J.Svift – siyosiy yozuvchi. Uni, asosan, ijtimoiy masalalar qiziqtirardi. Yozuvchi o‘z asarlarida dunyo sirlari, go‘zallik, chuqur psixologizmga emas, jamiyat nuqsonlariga e’tiborini qaratadi. 1726-yilda yaratilgan “Gulliverning sayohatlari” romani qahramoni – afsonaviy mamlakatlardan Liliputiyaga, ulkan odamlar mamlakatiga, Brobdinnegga, aqlli otlar mamlakati(Guinginiya)ga va boshqa yerlarga sayohat qilgan shaxs. Sayohatchining maqsadi insonlarni ma’rifatli qilish (yaxshi va yomon misollar orqali) edi. Shuning uchun Svift fantaziyasi ostida falsafiy tag ma’no yotadi. Roman 4 qismdan iborat. 1-qism Liliputlar mamlakati haqida. Ular oddiy odamlardan 12 baravar kichik. Amaldorlari ham xalq manfaatidan ko‘ra o‘z foydasini

ko‘proq o‘ylaydi. Angliya kabi bu yerda 2 partiya bor: baland poshnalilar va past poshnalilar partiyasi.

Bu davrga kelib Germaniyada na maorif ishlari, na matbuot erkinligi yo‘lga qo‘yilgandi. Mavjud parokanda tuzum tufayli mamlakatda umumnorozilik hukmron edi. Germaniyaning ana shu

ayanchli tarixiy sharoiti nemis ma’rifatchilarioldiga asosiy vazifa qilib, mamlakatni milliy jihatdan birlashtirish masalasini qo‘ydi. Aynan mana shunday og‘ir davr nemis adabiyotining buyuk davri bo‘ldi, chunki
XVIII asrda shoirlardan Gyote va Shiller, Lessing va Gerder, faylasuflardan Kont va Fixte dunyoga keldilar. Nemis ma’rifatchilari o‘z rivojlanishida to‘rt bosqichni bosib o‘tdi:

1) XVIII asrning 20–50-yillarida klassitsizm hukmronlik qildi. Yozuvchilar, asosan, o‘tmishga murojaat qildilar;

2) XVIII asrning 60-yillari – bu davrda tasvirning realistik uslubi ustun turdi. Lessing realizm nazariyasini yoqlab chiqdi, “Laokoon” risolasini va “Minna foy Barnxelm” komediyasini yozdi. Bu davrda nemis adabiyoti o‘zining yetuk davrigakirdi.

3) XVIII asrning 70–80-yillar adabiyoti “Bo‘ron va tazyiq” adabiy harakati yosh shoirlarningi syonkorlik ruhida yozilgan asarlari natijasida yuzaga keldi. Gyote va Shillerning ilk ijodi davri (Gyotening “Gyosfon Berlixingen” dramasi, Shillerning “Qaroqchilar“, “Makr va muhabbat” tragediyalari);

4) XVIII asrning 90-yillari Shillerning “Vallenshteyn” tragediyasi, “Fojiaviy san’at to‘g‘risida xatlar” nazariy asarlari yozildi.

Gyote bir qator balladalar (“Korinflik kelin“, “Xazina izlovchi“, “Afsungarning shogirdi“), “Vilgelm Meysterning o‘quvchilik yillari” romanini, “Faust“ning 2-qismini yozib tugatdi.

Nemis ma’rifatchilik adabiyoti va madaniyati Lessing va Gotshid, Gellert va Vinkelman, Mendelson va Nikolay kabi shoir va yozuvchilarni, “Bo‘ron va tazyiq” adabiy harakatining ajoyib namoyandalari Gyote bilan Shillerni, Motsart va Betxoven kabi kompozitorlarni yetishtirdi. XVIII asr nemis ma’rifatchilik adabiyoti o‘z xalqiga milliy birlik, o‘z kuchlariga ishonch, adolatga intilish kabi tuyg‘ularni singdirdi.

Ma’rifatparvarlar uchun aql-idrok bosh masaladir. Ular insonning aqliy faoliyatiga, odamiylik fazilatlariga, shu bilan birga, ma’rifatparvarlik g‘oyasiga yuqori baho berishadi. Ma’lumki, Yevropa XVIII asr ma’rifatchilarining aksariyati “ma’rifatli hukmdor” g‘oyasini ilgari surgan edilar. Fransuz ma’rifatchisi Golbax “Tabiat tizimi” va “Tabiiy siyosat” kabi asarlarida Fransiya erishishi mumkin bo‘lgan siyosiy tizim

sifatida konstitusiyaviy monarxiya haqida fikr yuritib, uning boshida ma’rifatli hukmdor turishi lozimligini ta’kidlaydi: “Taqdir taqozosi bilan taxtga ma’rifatli, adolatli, mard, xushaxloq hukmdorlar o‘tirishlari mumkin va ular inson boshiga yog‘ilgan balolarning asl

sababini bilib, aql koʻrsatmalari boʻyicha bartaraf etishga harakat qiladilar. Badiiy adabiyotda ham oʻz ifodasini topgan bunday gʻoyalarni Volter (“Kandid yoki optimizm“), Monteskyo (“Fors nomalari“), Deni Didro (“Rohiba“), I.V.Gyote, J.Svift va boshqa maʼrifatparvar yozuvchilar ijodida koʻplab uchratish mumkin. Maʼrifatparvarlar “tabiiy inson haqidagi” konsepsiyasini ilgari surdilar. Ularning fikricha, inson tabiatan goʻzal va yaxshi xulqli, uni faqatgina hayot, yashash sharoiti oʻzgartiradi.

XVIII asrga kelib Fransiyada maʼrifatchilik harakati keng yoyildi. Materialist Golbahning “maʼrifatli, adolatli, mard, xushaxloq hukmdor” haqidagi “orzusi“ga maʼrifatchilar juda ham ishonishar edi. Teatr maʼrifatchilar minbariga aylandi. Volter 60 yil davomida teatr uchun asarlar yozdi. Uning tragediya va komediyalari Yevropaning deyarli barcha teatrlari sahnasida koʻrsatildi.

Maʼrifatchilar teatr sohasida islohot qildilar: ijtimoiy hayotning real konfliktlari va qahramonlari tasvirlandi. Ular badiiy publitsistik prozaning yangi janri – falsafiy roman va qissani yaratdilar. Masalan, Monteske “Forsxatlari“, Russo “Emil“, “Yangi Eloiza“, Didro “Romanning jiyani“, Volter “Kandid” va boshqalar.

Fransuz maʼrifatchilarining yetakchilaridan biri Fransua-Mari Arue Volter 1694-yili Parijda amaldor oilasida tugʻilgan. Kollejda oʻqib yurgan kezlaridayoq sheʼr yoza boshlagan. Volter barcha maʼrifatchilar singari inson ongiga, aql-zakovatiga sanʼat orqali taʼsir koʻrsatishni bosh vazifa deb bildi. Klassitsistlar estetikasiga qarshi chiqqan Volter, Rasin va Kornel ijodiga yuksak baho beradi. Shekspirning Fransiyadagi birinchi targʻibotchisiga aylanadi: “Shekspir buyuk daho, ammo u qoʻpol, dagʻal asrda yashadi va uning pesalarida ana shu dagʻalliklar taʼsirini koʻrish mumkin“, degan fikrni bildirgan. Volter ijodi koʻp qirrali boʻlib, (epik, falsafiy dostonlar, odalar, satira, sheʼriy novellalar) jami 52 ta pesa yozdi, shundan 24 tasi tragediya.

Volter 1718-yilda “Edip” nomli birinchi tragediyasini yozadi. Uning yana 9 ta tragediyasi antik davr mavzusiga bagʻishlangan boʻlib, shundan 5 tasida Rim tarixi syujetlariga murojaat qiladi. Volter tragediya oldiga yangi vazifalar qoʻyadi. U pesalarni maʼrifatchilik gʻoyalarini targʻib qiluvchi qurol vazifasini oʻtaydi,

deb hisoblaydi. “Edip“da u Sofoklga xos boʻlgan taqdir oldida tiz choʻkishini koʻrmaymiz. Kohinlar xalqning soddaligidan foydalanuvchi yolgʻonchilar sifatida koʻrsatiladi. Agar Kornel ana shu mavzudagi pesasida “Oʻz qiroli uchun jon bergan xalq baxtlidir“, degan fikrni ilgari

surgan boʻlsa, Volter “Oʻz yurti uchun jon berish – qirollar burchi“, degan xulosa chiqaradi. “Brut“, “Zaira“, “Muhammad” tragediyalari oʻz davrida katta shuhrat qozongan.

Volter oʻzining “Genriada” nomli epik dostonida Fransiyaga milliy epos namunasini berish va shu bilan birga aql-idrokli, ideal hukmdorni madh etadi. Asarda oʻlim maʼbudlari oʻrnini nizo, fanatizm alvastisi singari figuralar egallagan. Dostonda Dantening “Ilohiy komediya” asari qahramoni singari Genrix IV ham doʻzaxga va osmon-u falakka – taqdirlar qasriga sayohat qiladi.

“Orlean qizi” dostonida esa 1431-yil oʻtda yondirilgan qahramon qiz Janna D’Ark nomi bilan bogʻliq cherkov safsatalarini fosh qiladi.

Umuman olganda, Sharq va Gʻarb maʼrifatchiligi ikki tomonlama xarakterga ega. Sharq maʼrifatchiligining eng oliy koʻrinishi yuqorida keltirganimizdik: Allohni tanish, uning har bir narsa-hodisa zamirida qudrati zohir boʻlishini anglash va iymon keltirish koʻzda tutilib, badiiy soʻz orqali oʻz tasdigʻini topgan boʻlsa,Gʻarb maʼrifatchilik adabiyotida ham mana shunday samoviy haqiqatga intilish ikki mintaqada mushtarak yoʻnalishni tashkil etgan. Ayniqsa, Gyotening “Faust“, D. Defoning “Robinzon Kruzo“, J.Sviftning “Gulliverning sayohatlari” asarlari Yevropa maʼrifatchiligining eng choʻqqi namunalari oʻlaroq, Sharq islom adabiyoti bilan botiniy aloqaga kirishadi. Sharq maʼrifatchilik adabiyotining bunday oliy koʻrinishda avval va oxir jannat va doʻzax, tugʻilish va oʻlim, hayot va nafs, ezgulik va yovuzlik kabi mavzularning badiiy talqiniga qaratgan. Yevropa adabiyotiga doir bunday tipdagi asarlar mazmunida sharq islom adabiyotining taʼsiri zohir boʻladi. Ayni jarayon Sharq va Gʻarb maʼrifatining ilk bosqichini tashkil etsa, ikkinchi bosqichi sifatida Yevropa va Turkistondagi siyosiy, ijtimoiy, madaniy va maʼnaviy islohotlar nazarda tutiladi. Bunda fan-texnika rivoji, maorifdagi islohotlar birlamchi omil sifatida eʼtirof qilinadi. Yanada aniqroq aytganda, Fransiyada yuzaga kelgan maʼrifatchilik harakati keyinchalik Turkistonda jadidchilik harakatining keng kurtak yozishiga asos boʻldi. Dastlab Fransiyada 1789-yilda armiya tizimi isloh qilindi. Undan oldin esa mamlakatning aksariyat tarmoqlarida oʻtkazilgan islohotlar va yangiliklarga maʼrifatchilik

harakati sifatida qaralgan. Mavjud ijtimoiy hayotga tanqidiy ruh bilan qarash, ilm-fan va texnika yutuqlarini amaliyotga tadbiq qilish, ommaviy axborot vositalari faoliyatini jadallashtirish, xalqni savodli qilish, ilm-ma’rifat ziyosini kengroq yoyish ustuvor masalaga aylangan. Shuni alohida aytish kerakki, Fransiyada ma’rifatchilikning asosiy missiyasi tafakkur tarzini

oʻzgartirishga qaratilgan edi. Bunda fransuz maʼrifatparvarlari Volter, Deni Didro, Jan Jak Russo, Bombarshe kabilar jonbozlik koʻrsatishgan. Ular nafaqat badiiy asarlari, balki falsafiy, ilmiy-pedagogik qarashlari bilan qomusiy ijodkor sifatida Fransiya maʼrifatparvarlari orasida shuhrat qozonganlar. Ayniqsa, ushbu maʼrifatparvarlar 1751–1780- yillarda tayyorlangan qomusiy ensiklopediyani tuzish jarayonida faol ishtirok etganlar. Bu bilan jamiyatni katolik cherkovi taʼsirida saqlashga urinuvchi mutaassib qatlamga zarba berish koʻzda tutilgan. Oʻrta asrlardan qolgan diniy odatlar va anʼanalar jamiyatdagi ijtimoiy tabaqalanishga qarshi kurash maʼrifatchilik harakatining asosiy maqsadi edi. Bunday maqsadni amalga oshirish uchun, avvalo, siyosiy, ijtimoiy va madaniy sohalarda islohotlar qilish, jamiyatning har bir kishisi dunyoqarashini oʻzgartirish, ularni ilm-maʼrifatli qilib tarbiyalash kun tartibiga chiqqan edi. Yangi oʻquv adabiyotlari yaratish, turli yoʻnalishdagi gazeta va jurnallar nashrini yoʻlga qoʻyish, teatr faoliyatini tubdan isloh qilish, maʼrifatparvar dramaturglarning asarlarini sahnalashtirib, keng ommaga yetkazish, eng muhimi jamiyatdagi eskilik sarqitlarini badiiy soʻz yordamida turli janrlarda tasvirlash kabilar Fransiya maʼrifatparvarlarining asosiy quroliga aylangan edi. Masalan, Deni Didroning “Rohiba” romanida yosh va goʻzal Syuzannani ota- onasi zoʻrlab monastirga berishadi. U yerdagi qabihliklarni koʻrgan Syuzanna monastirdan qochib ketadi. Ushbu asarga XVIII asr fransuz maʼrifatchilik adabiyotida katolik cherkovini ayovsiz tanqid ostiga olgan roman sifatida qaralsa, Jan Jak Russoning “Yuliya yoki yangi Eloiza” romanida esa tabiiy axloq bilan soxta odat-anʼanalar oʻrtasidagi ziddiyat koʻrsatiladi. Bu ziddiyatning asl mohiyati sevishganlar oʻrtasidagi ijtimoiy tengsizlikdir. Oʻsha zamon odatiga koʻra dvoryan qizi Yuliyaning quyi tabaqa vakili San Perga turmushga chiqishi qonunga xilof hisoblangan. Shu sababli Yuliya oʻzining qalb javhariga zid ish tutib baxtli boʻla olmaydi. Uning bevaqt oʻlimi ichki azoblarga chek qoʻyadi.

Keyinchalik Fransiyadagi mana shunday maʼrifiy oʻzgarishlar Turkistonda jadidchilik harakatini yuzaga kelishida “xamirturush” vazifasini bajargan. Bu bevosta jadidchilik harakati rahnamosi Ismoil Gasprinskiy bilan bogʻliqdir. Jadid

so‘zining ma’nosi “yangi” demakdir. U shunchaki “yangi” yo bo‘lmasa, “yangilik tarafdori” degani emas. Balki “yangi tafakkur“, “yangi inson“, “yangi avlod” singari keng ma’nolarni o‘zida mujassam etgan. Istilohning kirib kelishi Ismoilbek Gaspirali (Gasprinskiy) ochgan yangi maktab nomi bilan bog‘liq. U

shunday yozadi: “...1884-sanasi Boqchasaroyda bir maktabni “usuli jadid”ga qo‘ymish edim”. Istilohning mazmuni maktab doirasida qolmadi, albatta. Abdulla Avloniyning “Tarjimayi hol“idan: “Shul zamonda (1894–1904-yillar) yerli xalqlar orasida eskilik-yangilik (qadim-jadid) janjali boshlandi. G‘azit o‘qig‘uvchilarni mullalar “jadidchi” nom bilan atar edilar“.

Ismoil Gasprinskiy 1872–1876-yillar oralig‘ida Parijda istiqomat qiladi. Parijda I.S.Turgenev bilan uchrashadi. Unga assistent-kotib bo‘lib ishga kiradi. Fransuzchani mukammal egallaydi va “E’lonlar” idorasida tarjimonlik qiladi. Mashhur Sorbonna universitetiga o‘qishga qatnaydi. Fransiyadan Boqchasaroyga qaytgan va “Zanjirli“da rustili muallimi sifatida ishni davom ettiradi. Keyinchalik Sharqda o‘z zamonasining bilimdoni sifatida tanildi. Jadidchilik faoliyati keng yoritib boriladigan “Tarjimon” gazetasini tashkil qiladi. Bu gazeta Ismoil Gasprinskiy nomini nafaqat Sharqda, balki G‘arb davlatlarida mashhur qildi. U vafot etgan 1914-yilning 11-sentabrida mashhur Narimon Narimonov yozadi: “Millat Ismoilbek kabi qahramonlarini unutsa, o‘z hayotini barbod etajaqdir“. U tirikligidayoq millatning otasi, rahnamosi degan nom oldi. Uning eng katta xizmati Rusiya sarhadida yashab turgan, lekin zamonning zayli bilan bir-biridan uzoq tushgan (to‘g‘rirog‘i, uzoqlashtirilgan) va begonalashish darajasiga yetgan turkiy xalqlarni bir-biriga tanitdi. Behbudiy so‘zlari bilan aytganda, “Rusiyadagi butun turk-tatar xalqlarini juda oz tarixiy muddatda xayr- xo‘shlik yo‘li bilan yaxlit bir milliy oilaga birlashtirmoqqa noil bo‘ldi“.

Bunday harakatlarning natijasi o‘laroq Turkiston adabiyoti va san’ati tarixida tub burilish yuz berdi. Sharq mumtoz adabiyotida shakllangan adabiy an’analar, poetik tasvir vositalari va estetik tamoyillar o‘zgardi. XX asrning birinchi choragida Turkistonda yangi estetika shakllandi. Buning qator ob‘yektiv va sub‘yektiv omillari bor, albatta. Avvalo, shuni aytish joizki, Turkiston xalqi yangi asrga mustamlaka o‘laroq qadam qo‘ydi. Mustamlakachilik siyosati bir tomondan millatning iqtisodiy, siyosiy va ma’naviy taraqqiyotiga g‘ov bo‘lgan bo‘lsa, boshqa yoqdan uning bu yo‘lda yangi imkoniyatlar izlashiga, uyg‘onishiga zamin hozirladi. Ixtiyorsiz ravishda Turkistonni

g‘arb sivilizatsiyasi bilan bog‘lab turuvchi tranzistor vazifasini o‘tadi. Ikkinchidan, chor hukumati va uning tasarrufida bo‘lgan mustamlaka millatlar madaniy hayotida yuz berayotgan o‘zgarishlar Turkiston hayotiga bevosita ta’sir ko‘rsatdi. Uchinchidan, mustamlaka miqyosida sodir bo‘lgan favqulodda hodisalar (turli xarakterdagi urushlar, isyonlar,

inqiloblar kabi) millat ongida muhrini qoldirdi. To‘rtinchidan, dunyo xalqlari bilan bo‘lgan madaniy aloqalar ham beiz ketmadi. Beshinchidan, sanalgan omillar bilan birgalikda Turkiston xalqi bir paytlar dunyo tan olgan Sharq sivilizatsiyasining vorisi edi. Ushbu xalq bu davrga kelib, o‘zining qadim an’analarini muayyan darajada yo‘qotayozgan bo‘lsa-da, ma’naviy qadriyatlar va genetik nuqtai nazardan bunday vorisiylik qonuniy edi.

Demak, XX asr boshlari Turkistonda yangi estetika yuzaga kelishi haqida fikr yuritganda, ushbu o‘zaro bog‘liq besh omilni hisobga olish joiz. Ularning qay biri samaraliroq, ahamiyatliroq, degan masala esa bevosita bu davr ilmiy-adabiy muhiti tadqiqi jarayonida ko‘rinadi.

Yangi estetikaning shakllanishi tom ma’noda dialektik qonuniyat asosida bo‘ldi. Shakllanish jarayonida sanaganimiz omillar ba’zan fikrlar xilma-xilligi, ba’zida ziddiyatli bahslar tusini oldi. Xususan, adabiy an’analarning siyqa takrori, yangi badiiy kashfiyotlar qilish salohiyatidan yiroqlashish, estetik tafakkurda ko‘ringan turg‘un holat, deb baholana boshladi. Sharqshunos A.N.Samoylovichning 1908-yili Xiva adabiy muhiti bilan yaqindan tanishuvi natijasida kelgan xulosalari e’tiborimizni tortadi: “Ahmad Tabibiy va boshqa xivaliklarning, umuman, O‘rta Osiyoliklarning, – deb yozadi olim, –Chig‘atoy adabiyoti oltin asrining she’riy asarlarini chindan ham ko‘r-ko‘rona, rangsiz va jonsiz takror etuvchi hozirgi O‘rta Osiyo turkiy she’riyatiga noxush munosabatlarida mutaassib O‘rta Osiyo va boshqa musulmon- turkiy mamlakatlar va oblastlarda bo‘lgani kabi yangi davrning boshlanishidan bir nishona ko‘raman“.

Professor Begali Qosimov shoirva dramaturg Ibrohim Davronning “Adabiyotimiz vas hoirlarimiz” (TVG, 1909, 47-son) nomli maqolasini yangi estetik qarashlar nuqtai nazaridan tekshirar ekan, shunday xulosag akeladi: “Muallif (I. Davron – U. J.) shoirning ijtimoiy tushunchasini, davr ehtiyojlarini his etish va qondira olish darajasini iqtidori mezoni qilib olmoqda”[1]. Shunga yaqin qarashni biz Hoji Mu’inda ham uchratamiz:

*Guftanaz she’r naguftan a’lo,*
*Maqsudaz she’r biboshad*
*ma’no...*

(Ya'ni she'r aytishdan maqsad, mazmun-ma'no bo'lmas ekan, uning aytilganidan aytilmagani yaxshi.)[2] Cho'lponning "Adabiyot nadir?" deb nomlangan maqolasida: "Adabiyoti o'lmag'on va adabiyotining taraqqiysig'a chalishmag'on va adiblar yetishtirmag'on millat oxiri bir kun hissiyotdan, o'ydan, fikrdan mahrum o'lub, sekin- sekin inqiroz bo'lur", degan jumlalarni o'qiymiz.[3]

Ko'rinadiki, mavjud estetik qarashlardan qoniqmaslik (Ahmad Tabibiy) badiiy asarda davr muammolarini ko'rish istagi (I. Davron), badiiy asar qimmatini yangi mazmunda deb bilish (H. Mu'in), adabiyot ravnaqini jamiyat, millat taraqqiyoti bilan bir butunlikda talqin etish (Cho'lpon) yangi estetikaning ilk bosqichi uchun xos xususiyat bo'lgan. Qisqa fursatda bunday qarashlar estetik bahslarga aylandi. Matbuot bahs maydoni vazifasini bajardi.Umuman, bunday bahslarning 1915–16- yillarda "Oyna", "Al-isloh" jurnallari sahifalarida ham davom etgani ma'lum.

O'zbek adabiyotiga yangi adabiy tur va janrlarning kirib kelishi o'ziga xos estetik hodisa, millat tafakkuridagi ko'tarilish jarayoni desak, xato bo'lmaydi. Ma'lumki, 10-yillarda o'zbek adabiyoti yangi she'riy shakllar bilan bir qatorda, tamoman noan'anaviy bo'lgan nasriy va dramatik janrlar bilan ham boyidi. Jumladan, dramaturgiya qisqa fursat ichida ommalashib ketdi. Yangi janrlar tatbiqi bilan bog'liq ilk estetik bahslar ham aynan dramaturgiya borasida bo'ldi.

Mahmudxo'ja Behbudiyning "Teatr nadur?" nomli maqolasi drama asarlarini targ'ib etish yo'lidagi dastlabki jiddiy urinishlardan edi.[11] Maqola mohiyat e'tibori bilan ko'proq tanishtiruv, axborot, targ'ibot xarakterida. Chunki Behbudiy o'z maqolasida, asosan, o'quvchi va dramatik asar, millat va teatr kabi masalalarga to'xtalgan. Mavjud jamiyatning intellektual darajasi, ma'naviy qadriyatlari, qiziqishlari, intilishlaridan kelib chiqib, ma'lum tushunchani izohlashga uringan. Biroq xuddi shu birlamchi tadqiqot o'ziga xos nazariy-estetik mohiyat ham kasb etadi. Muallif teatrni "ibratxona", "ta'ziri adabiy", "oyna" deb ta'riflar ekan, dramatik turning muayyan auditoriya vositasida rivojlanishi, ijtimoiy-estetik ahamiyati, hayotiy hodisalarni aks ettirish usuli kabi sof nazariy masalalar ham tabiiy talqinini topadi. Qolaversa, Behbudiy dramatik turning: tragediya,

komediya, drama janrlari ustida

---

[2]Ҳожи Муъин. (Мещрий) Шеър ва шоир. Самарқанд, газ., 1913, 13 август.
[3] Чўлпон А. Адабиёт надир? // СадойиТуркистон, 1914, 3 июн.
[11] Беҳбудий М. Театр надур  Ойна, // 1914, 29-сон.

muxtasar to‘xtalib o‘tadi. Bu janrlarga xos eng muhim xususiyatlarni ko‘rsatishga harakat qiladi.

Behbudiy qarashlarini axloqiy-estetik tamoyillar asosida tahlil qilish yo‘lida Vasliy Samarqandiy “Shariati Islomiya” maqolasini yozgan.[12] Behbudiy talqinlarining fiqhiy masalalar bilan naqadar mos kelishi borasida fikr yuritgan. Muammoni shariat mezoni asosida hal etishga uringan va asosiy masala borasida Behbudiyni dalil va mantiq yuzasidan tanqid ostiga olgan. Inkor etgan. “Oyna” jurnalining 1915-yil 50-sonida Vasliyga javoban Behbudiyning “Teatr, musiqa, she’r” nomli maqolasi chop etilgan. Behbudiy dastlabki maqolasida bildirgan fikr-u qarashlarini endilikda she’riy, axloqiy, ijtimoiy jihatdan mukammallashtiradi. Millat, xususan, islom millati manfaatlaridan kelib chiqib tushuntiradi. Jadid estetikasining asoschilaridan biri sifatida teatrning millat tarbiyasidagi ahamiyatiga urg‘u beradi.

Demak, yangi estetikaning shakllanish bosqichidagi bahs-munozaralar adabiyotning mohiyati, umuman, insoniyat hayotidagi o‘rni, vazifasi, ijodkor shaxsiyati, dunyoqarashi, ijod qilishdan maqsadi; jumladan, dramaturgiyaning o‘ziga xosliklari, estetik qimmati, tarbiyaviy ahamiyati kabi muammolar atrofida kechdi. Bahsning tug‘ilishi, borishi, ko‘tarilgan muammolar tabiiy, aniqrog‘i dialektik qonuniyat asosida bo‘ldi. Natijada, shakllanayotgan yangi estetik tafakkur millatning ijtimoiy turmushi, intellektual, ma’naviy taraqqiyoti bilan uyg‘unlashib ketdi. Shu bilan birga, XX asr o‘zbek estetik tafakkuri tarixida muhim bir bosqich bo‘lib qoldi.

Xullas, jahon ma’rifatchiligi Sharq va G‘arb nuqtai nazaridan qaraganda ikki tomonlama harakterga ega. G‘arb ma’rifatchilik adabiyotidagi eng sara asarlar Sharq islom ma’rifati ruhida bitilgan obidalar bilan bog‘lansa, rus plizmasi orqali turkiy xalqlarga yoyilgan jadidchilik harakati Yevropa, xususan, Fransiya ma’rifatchiligidan ulgi olgan.

G‘arb adabiyotida D.Defo, Gyote, J.Svift, Shiller kabi adiblarning yaratgan asarlarida ma’rifatchilikning umuminsoniy g‘oyalari o‘z aksini topgan. Bundan tashqari, ushbu ijodkorlar Sharq islom ma’rifati bilan yaqindan tanish bo‘lganligini “Robinzon Kruzo“, “Faust“, “Yosh Verterning iztiroblari“,

“Qaroqchilar“, “Gulliverning sayohatlari” singari asarlaridan anglash qiyin emas. Ayniqsa, Sharq islom tasavvuf adabiyotidan xabardorlik poetik ko‘lamning umuminsoniy ma’no kasb

---

[12] “Садойи Фарғона”, 1914, 83-сон.

etishi, an’anaviy syujetlarning badiiy talqini Sharq va G‘arb adabiyotida ma’rifatchilik tipologiyasini yoritishda asosdir. Masalan, D.Defoning “Robinzon Kruzo”sida tug‘ilish, o‘lim va hayotning turfa xil puchmoqlari aks ettirilgan bo‘lsa, Gyotening “Yosh Verterning iztiroblari” asarida Sharq tasavvuf odamining ko‘ngli poetik talqin qilingan. Bir so‘z bilan aytganda, jahon adabiyotida ma’rifatchilik harakati spiralsimon ko‘rinishda taraqqiy topgan. Chunki, Sharq mamlakatlarida yuzaga kelgan jadidchilik harakati o‘zining maqsad- vazifasiga ko‘ra G‘arb ma’rifatchiligi bag‘rida kurtak yozgan. Turkistonda matbuot, adabiyot va san’at sohalaridagi islohotlar, gazeta, jurnallarning tashkil qilinishi, yangi adabiy tur va janrlarning paydo bo‘lishi kabilar Yevropa, xususan, Fransiya ma’rifatchiligi bilan tipologik ma’no kasb etar edi. Jadidchilarning asosiy maqsadi xalqni savodli qilish, millatni uyg‘otish, erk tuyg‘usini shakllantirish, ma’naviy hurlikka undashdan iborat bo‘lgan.

**Savol va topshiriqlar:**

1. Ma’rifatchilik adabiyotining nazariy asoslari.
2. G‘arb ma’rifatchiligi haqida fikr yuriting.
3. Fransuz ma’rifatchilik adabiyotiga oid asarlar haqida so‘zlang.
4. Turkistonda jadidchilik harakatining yuzaga kelishi haqida gapiring.
5. Jadid adabiyoti yangi estetikaning shakllanish xususiyatlarini sharxlang.

**Asosiy adabiyotlar:**

1.Мирзиёев Ш. Ўзбекистон Республикаси Президентининг “Ўзбекистон Республикасини янада ривожлантириш бўйича Ҳаракатлар стратегияси тўғрисида”ги Фармони./ Халқ сўзи. 2017 йил. 8 февраль. №28 (6722)

2.Мирзиёев Ш.М. Адабиёт ва санъат, маданиятни ривожлантириш – халқимиз маънавий оламини юксалтиришнинг мустаҳкам пойдеворидир //Халқ сўзи, 2017. 4 авг.

3.Азизов Қ, Қаюмов О. Чет эл адабиёти тарихи. (V-XVIII) «Ўқитувчи», 1979.

4.Авлоний А. Танланган асарлар. 2 жилдлик, 2-жилд, — Т.: Маънавият, 1998.

5.Артаманов С.Д. История зарубежной литературы XVII-XVIIIв.в.. –М.,1988.

6. Гаспрали И. Раҳбари муаллимин ёки муаллимларга йўлдош. Симферо пол,1898-й., 4-бет.
7. Жўрақулов У. Ҳудудсиз жилва. – Т.: Фан, 2006.
8. Ҳамдамов У, Қосимов А. Жаҳон адабиёти. (Ўқув қўлланма). – Т.: Баркамол файз медиа, 2017.
9. Ўзбекистон миллий энциклопедияси, 1-жилд. – Т.:«Ўзбекистон миллий энциклопедияси»,2000.
10. Қосимов Б. Миллий уйғониш. Т., 2006.

www.edu.uz.

www.o‘zbek adabiyoti.com.

http// dic // akademik // ru// dic.nsf // http// diction. Chat// ru // http// top// mail. ru// jimp. Fromq1551453 www. Lib.ru.

www.litera.ru. www.Philologs.narod.ru.